

# MARL






# MALTA




## Fuljett maħruġ mill-MARL

## Għad-Dilettanti tar-Radju

## Maltin u Għawdxin

### Numru 18

### Settembru 2007

# Fiċ-Ċentru mhux  permess tipjip



## Mill-Editur

Ħbieb,
Nilqagħkom għal ħarġa oħra ta' dan il-fuljett ta' Settembru 2007 li hija t-18-il ħarġa ta' din is-sensiela.

Tajjeb li nfakkar li l-Għaqda tagħna hija Għaqda volontarja. Għaldaqstant, kull min ikun jista' jmidd idejgħ billi jagħmel xi ħaġa, żgħira kemm hi żgħira fiċ-Ċentru tagħna, ikun qiegħed jgħin biex jagħmel iċ-Ċentru u l-faċilitajiet tagħna aħjar għall-membri l-oħra.

Jekk wieħed jara li hemm xi antenna jew xi ħaġa oħra li teħtieġ manutenzjoni jew li trid tiġi rranġata u jkun jista' jagħti daqqa t'id għandu jkellem lil xi ħadd mill-Kumitat jew aħjar lil **Paul 9H1SP** li huwa nkarigat mit-tmexxija u mix-xogħol kollu taċ-Ċentru ħalli jara meta huma jkunu jistgħu jagħmlu dak li jkun meħtieġ.

Ġieli jiġri li meta xi ħadd jara, bħala eżempju, antenna li trid tiġi msewwija jissuġġerixxi li qabbdu lil xi professjonist li jirranġa l-antenni u nħallsuh biex jirranġaha.

Għalkemm nemmen li suġġerimenti bħal dawn isiru b'intenzjoni tajba ħalli kemm jista' jkun l-affarijiet jiġu rranġati malajr, naħseb li dan ikun ħela ta' flus meta aħna Għaqda volontarja u m'għandniex l-eluf tal-liri biex jinħlew bl-addoċċ, waqt li għandna bżonn nieħdu ħsieb ħafna affarijiet fiċ-Ċentru.

Li tonfoq il-flus bil-għaqal huwa siewi għal kulħadd, aktar u aktar għall-MARL u għal kull għaqda oħra volontarja.

Barra minn hekk, jekk it-tiswija jew manutenzjoni issir mill-membri mhux biss inkunu qed niffrankaw il-flus li nkunu nistgħu nużawhom għal xi ħaġa oħra aktar siewja, imma l-istess membri jkunu qed jiksbu esperjenza li jsibuha siewja meta jkollhom bżonnha għalihom stess.

Bl-istess mod, jekk wieħed ikun iċ-Ċentru u jaqbad ftit kartolini QSL u jpoġġihom fil-kaxxi tal-membri ma jagħmel xejn ħażin. Huma jkunu qed jgħinu fil-ħtiġijiet tal-MARL u l-membri l-oħra u dawk li s-soltu jieħdu ħsieb u jqassmu l-kartolini QSL.

Tinsewx li kif jingħad, aħjar tixhel xemgħa milli toqgħod tisħet id-dlam.

Minħabba li semmejt il-kartolini QSL, nixtieq inrodd ħajr lil kull min qiegħed jgħin biex nagħżluhom u npoġġuhom fil-kaxxi tal-membri.

Dwar it-tipjip jidher li minkejja li hemm avviżi kemm fiċ-Ċentru kif ukoll dan il-fuljet li t-tipjib huwa pprobit fiċ-Ċentru, hemm xi membri li jinsew u jibdew ipejjpu ġewwa fiċ-Ċentru. **Infakkruhom li dan mhux biss huwa kontra l-liġi**, imma huwa wkoll **nuqqas ta' rispett** għall-membri li ma jpejjpux.

Barra mill-fatt li **qegħdin jiksru l-liġi**, nittamaw li dawn il-membri jindunaw bil-ħsara li qegħdin jagħmlu bit-tipjip, mhux biss lilhom infushom imma anki lil ħaddieħor li jkollu jibla' d-duħħan tagħhom.

**Nifirħu lil dawn id-dilettanti tar-radju ġodda**

| | | |
|---|---|---|
| **Agius Joseph** | | |
| **Aquilina Joseph** | **9H5AJ** | **aqujoe@maltanet.net** |
| **Azzopardi Maria** | **9H1BG (ibbukkjata)** | |
| **Chetcuti Matthew** | | |
| **Debono Joseph** | | |
| **Galea Michael** | **9H5DX** | |
| **Xerri Kenneth** | | |
| **Xerri Jason** | **9H5JX** | |
| **Żammit Matthew** | | |

Dan ix-xahar se nagħmlu BBQ ħalli l-membri jkunu jistgħu jiltaqgħu b'mod informali mal-familji ta' xulxin, jieklu kif jaf isajjar George u l-assistenti tiegħu, u fl-istess ħin ikollna xi ftit aktar fondi għall-Għaqda tagħna. Inthom tistgħu taraw l-avviż fl-aħħar paġna, imma l-membri se tirċievu wkoll ittra bil-posta tal-bebbuxu.

Nittama li l-informazzjoni fil-fuljett issibuha siewja għalikom u jekk ikollkom xi artiklu jekk jogħġobkom ħalluh fil-kaxxa tal-QSL tiegħi.

**Lawrence 9H1AV / 9H9MHR**

## Aħsbu ftit

Aħsbu ftit fuq din il-problema. Einstein kien qal li xejn ma jista' jivvjaġġa b'ħeffa aktar minn dak tad-dawl. Imma dan huwa tassew? Jew hemm xi kwalifiki li ma qalhomx?

Ejja ngħidu li temporanjament naċċettaw dak li qal Einstein li xejn ma jista' jimxi aktar mill-ħeffa tal-mixi tad-dawl, imma fl-istess ħin, nagħmlu dawn il-punti u osservazzjonijiet li ġejjin.

Dawn il-punti u osservazzjonijiet juru li taħt ċerti cirkostanzi, il-ħeffa tal-mixi tista' tkun relattivament inqas mill-ħeffa tal-mixi tad-dawl waqt li fl-istess ħin tkun ukoll relattivament aktar mill-ħeffa tal-mixi tad-dawl.

Kif tista' xi ħaġa li qed timxi b'ħeffa ta' mixi partikolari tkun meqjusa li qed timxi b'żewġ ħeffiet jew iżjed ta' mixi differenti fl-istess ħin?

Araw jekk dan jagħmilx sens billi tħabblu ftit moħħkom aktar mis-soltu jew tagħmlu xi ftit ħsiebijiet laterali.

Immaġinaw li qegħdin fuq pjattaforma fl-ispazju. Immaġinaw li għandkom il-mezzi biex tibgħatu kapsola spazjali b'persuna fuqha lejn direzzjoni partikolari b'ħeffa ta ftit aktar minn nofs il-ħeffa tal-mixi tad-dawl.

Imbagħad, immaġinaw li tibagħtu kapsola oħra b'persuna oħra fid-direzzjoni opposta, ukoll b'ħeffa ta' ftit aktar mill-ħeffa tal-mixi tad-dawl.



Id-direzzjoni tista' ma tkunx direttament opposta, imma aktar ma l-angolu bejn id-direzzjoni taż-żewġ kapsoli jkun żgħir aktar irid tkun il-ħeffa tal-mixi tagħhom biex il-ħeffa tal-mixi ta' separazzjoni bejniethom tkun aktar mill-ħeffa tal-mixi tad-dawl.




Issa tridu tħaddmu ftit moħħkom aktar mis-soltu għal dan li ġej.

**L-ewwel punt**: Huwa tassew li relattivament mal-pjattaforma spazjali l-ebda kapsola spazjali ma tkun qed taqbeż il-ħeffa tal-mixi tad-dawl. Imma huwa tassew ukoll li l-ħeffa tal-mixi ta' separazzjoni relattiva bejn iż-żewġ kapsoli spazjali hija aktar mill-ħeffa tal-mixi tad-dawl. Għaldaqstant, relattivament ma' xulxin, iż-żewġ kapsoli spazjali jkunu qed jivvjaġġaw b'ħeffa akbar mill-ħeffa tal-mixi tad-dawl.

**Osservazzjoni**: Einstein kien korrett meta qal li xejn ma jista' jivvjaġġa b'ħeffa aktar mill-ħeffa tal-mixi tad-dawl? Jew ħalla xi ħaġa barra?

**It-Tieni punt**: Il-ħeffa tal-mixi tal-mewġ tar-radju hija l-istess daqs il-ħeffa tal-mixi tad-dawl.

**Osservazzjoni**: Il-ħeffa ta' separazzjoni bejn iż-żewġ kapsoli spazjali hija akbar mill-ħeffa tal-mixi tad-dawl.

**Osservazzjoni**: Il-mewġ tar-radju trasmess minn kapsola spazjali qatt ma jista' jiġi riċevut mill-kapsola spazjali l-oħra, u għaldaqstant, iż-żewġ kapsoli spazjali qatt ma jkunu jistgħu jikkomunikaw direttament bejniethom.

**It-tielet punt**: Il-ħeffa tal-mixi ta' kull kapsola spazjali relattivament għal mal-pjattaforma spazjali hija inqas mill-ħeffa tal-mixi tad-dawl.

**Osservazzjoni**: Is-sinjali tar-radju jimxu bil-ħeffa tal-mixi tad-dawl. Minħabba li l-ħeffa tal-mixi li jkunu miexjin biha l-kapsoli spazjali lil hinn mill-pjattaforma spazjali hija inqas mill-ħeffa tal-mixi tad-dawl, is-sinjali tar-radju jaslu lura fuq il-pjattaforma u wkoll mill-pjattafoma spazjali lejn il-kapsoli spazjali.

Il-frekwenza wżata tkun trid tiġi kkoreġuta għall-bidla doppler ikkaġunata mill-ħeffa tal-mixi tal-kapsoli spazjali, liema korrezzjoni tiddependi fuq il-frekwenza wżata u l-ħeffa tal-mixi tal-kapsoli spazjali.relattivament għall-pjattaforma spazjali

**Osservazzjoni:** Is-sinjali ma jaslux mill-ewwel imma wara ċertu ħin li jiddependi minn kemm ikunu mbiegħda l-kapsoli spazjali mill-pjattaforma spazjali.

**Osservazzjoni**: Minħabba li l-kapsoli jkunu qed jitbegħdu mill-pjattaforma spazjali b'ħeffa inqas minn dik tad-dawl, il-persuni fuq kull kapsola spazjali jkunu jistgħu jikkomunikaw mal-pjattaforma spazjali.

**Osservazzjon**: Bl-istess mod, persuna fuq il-pjattaforma spazjali tkun tista' tikkomunika direttament ma' kull persuna fuq iż-żewġ kapsoli spazjali.

**Ir-raba' punt**: Sinjali tar-radju trasmessi mill-pjattaforma spazjali jivvjaġġaw lejn il-kapsoli spazjali u mill-kapsoli spazjali lejn il-pjattaforma spazjali bil-ħeffa tal-mixi tad-dawl.

**Osservazzjoni:** Teoretikament, jekk ikun hemm ripetitur fuq il-pjattaforma spazjali, iż-żewġ kapsoli spazjali jkunu jistgħu jikkomunikaw ma xulxin għaliex il-mewġ tar-radju trasmess minn kapsola spazjali jinstemgħu minn fuq il-pjattaforma spazjali u jerġa' jiġi trasmess bil-ħeffa tal-mixi tad-dawl lejn il-kapsola spazjali l-oħra.

Fi kliem ieħor, ir-ripetitur ikun jidher qisu qiegħed iżid il-ħeffa tal-mewġ tar-radju, għalkemm attwalment ikun qiegħed jerġa' jittrasmettihom mill-ġdid. Dejjem ikun hemm xi ftit dewmien bejn meta jiġu riċevuti s-sinjali u meta jerġgħu jiġu trasmessi minħabba dewmien fl-apparat, barra mid-dewmien li jiddependi fuq kemm il-kapsoli spazjali jkunu mbegħda mill-pjattaforma spazjali.

**Osservazzjoni:** L-istess raġunar japplika kieku kien possibbli li l-kapsoli spazjali u l-pjattaforma spazjali jkollhom dawl fuqhom jew jikkomunikaw permezz ta' raġġi tad-dawl minflok raġġi tar-radju. Kieku jkollhom mezzi biex jitbegħdu kemm jitbegħdu jkunu jistgħu jaraw id-dawl, huma ma jkunux jistgħu jaraw id-dawl ta' xulxin waqt li jkunu jistgħu jaraw id-dawl tal-pjattaforma spazjali u l-pjattaforma spazjali tkun tista' tara tagħhom.

**Osservazzjoni:** Bl-istess mod, jekk ikun hemm ripetitur tad-dawl fuq il-pjattaforma spazjali li jirrepeti r-raġġi tad-dawl, huma jkunu jistgħu jaraw ir-raġġi tad-dawl li jkunu reġgħu ġew trasmessi mill-pjattaforma spazjali.

## Ejja nikkomplikawha ftit ieħor

Ejja ngħidu li min-naħa tagħhom, kull kapsola terġa' tibgħat kapsola spazjali oħra fl-istess direzzjoni tagħha b'ħeffa ta' ftit aktar min-nofs il-ħeffa tad-dawl.

Bl-argumenti u osservazzjonijiet li saru qabel, il-kapsoli l-ġodda jkunu jistgħu jikkomunikaw mal-kapsoli spazjali li jkunu bagħtuhom lil hinn minnhom, imma ma jkunux jistgħu jikkomunikaw mal-pjattaforma spazjali għaliex il-ħeffa ta' separazzjoni bejniethom tkun aktar mill-ħeffa tad-dawl.

Madankollu, jekk fuq kull kapsola spazjali jkun hemm ukoll ripetitur, il-kapsoli spazjali li ntbagħtu l-aħħar mhux biss ikunu jistgħu jikkomunikaw mal-kapsoli spazjali li jkunu bagħtuhom, imma jkunu jistgħu jikkomunikaw mal-pjattaforma spazjali oriġinali u anki bejniethom permezz ta' ripetituri.

Dan jista' jkompli sejjer hekk kull darba li kapsola spazjali tibgħat oħra, għalkemm dejjem se jiżdied il-ħin bejn il-bidu ta' trasmissjoni u r-riċeviment tagħha in-naħa l-oħra minħabba d-distanza li s-sinjali tar-radju jkunu jridu jivvjaġġaw.

Dawn l-argumenti u konsiderazzjonijiet jagħmlu sens għalikom? Einstein kien ħalla xi ħaġa barra jew tagħna xi idea jew ħjiel li ħadd qabel ma kien ta' kashom? Għax anki jekk naċċettaw it-teorija ta' Einstein, jidher li hemm ħafna affarijiet li jridu jiġu meqjusa, fosthom li xorta waħda oggett jista' jkun miexi b'żewġ heffiet jew aktar ta' mixi u relativament anki aktar mil-ħeffa tal-mixi tad-dawl.

Nittama li b'dawn il-ftit konsiderazzjonijiet tħaddmu ftit moħħkom aktar mis-soltu u anki tibgħatu l-opinjonijiet tagħkom.

**Lawrence 9H1AV / 9H9MHR**

# Aħbarijiet

## 500 kHz

Illum nagħtukoml-aħbar li fuq il-frekwenza ta' **500 kHz**, issa hemm ukoll stazzjon mir-Repubbika Ċeka li ingħata permess juża din il-frekwenza.

Dan l-istazzjon huwa ta' Lubos, **OK2BVG**. Lubos ingħata n-nominattiv **OK0EMW**, qiegħed fuq **505.060 kHz**, u għandu saħħa ta' 1 Watt erp. Il-post fejn jinsab l-istazzjon huwa fi Breclav, Lokatur **JN88KS**.

Dan l-istazzjon juża **ĊW** u **QRSS3**, waqt li l-messaġġ huwa "**Beacon OK0EMW JN88KS**" fuq is-ĊW, u jerġa' jirrepeti n-nominattiv u l-lokatur fuq QRSS3.

Dan l-istazzjon diġa` instema mir-Renju Magħqud minn distanza ta' aktar minn 1,200 kilometru.

## 70 MHz

Id-dilettanti tar-radju Taljani kollha ingħataw permess biex temporanjament din is-sena jużaw il-frekwenza ta' **70 Mhz**. Huma ingħataw permess jużaw **70.1, 70.2 u 70.3 MHz +- 12.5kHz** u jistgħu jużaw kull mod ta' trasmissjoni u se jkunu jistgħu jużaw dawn il-frekwenzi mill-11 ta' Lulju sal-31 ta' Diċembru 2007.

Għalkemm il-permess huwa għal din is-sena, m'hemmx dubju li aktar tard se jingħataw permess biex ikomplu jużaw din il-frekwenza li tiżdied mal-frekwenzi l-oħra li jistgħu jużaw id-dilettanti tar-radju Taljani.

Tinsewx li barra mir-Renju Magħqud li d-dilettanti tar-radju issa ilhom aktar minn 50 sena li kienu ingħataw din il-frekwenza u numru ta' pajjiżi oħra fl-Afrika, l-Asja u fil-Paċifiku, hemm ukoll numru sostanzjali ta' pajjiżi oħra Ewropej li d-dilettanti tar-radju tagħhom ingħataw din il-frekwenza.

Dan ifisser li dilettanti tar-radju Maltin jistgħu jużaw din il-frekwenza jekk ikunu fl-Italja din is-sena u kull meta jkunu fit-territorju Taljan jekk id-dilettanti tar-radju Taljani jingħataw din il-frekwenza għal kollox

Meta l-awtoritajiet Maltin se jqumu għall-iżviluppi ta' madwarna u jagħtuna permess nużaw din il-frekwenza aħna wkoll meta diġa' hemm ħafna pajjiżi fl-Ewropa li tawha lid-dilettanti tar-radju tagħhom?

L-informazzjoni tinsab fuq il-paġna ta' l-internet ta' l-ARI http://www.ari.it/vhf/70mhz.php

Tinsewx ukoll li hemm ħafna pajjiżi oħra, fosthom il-Greċja, fejn id-dilettanti tar-radju jistgħu jużaw din il-frekwenza. Min irid jista' jniżżel il-pjan tal-frekwenzi minn fuq il-paġna ta' l-internet ta' l-għaqda tad-dilettanti tar-radju Griegi, l-RAAG, www.raag.org u jfittexha, jew direttament minn fuq www.raag.org/licensing_en.html

Fuq din il-frekwenza għadha kif inqabżet id-distanza li kienet twaqqfet fis-17 ta' Novembru 1980 meta G4BPY fuq is-70MHz kien tkellem ma VE1ASJ fuq il-50 MHz fuq distanza ta' 4591 kilometri. Aktar tard kienu saru wkoll kuntatti ma' l-istazzjonijiet ta' G4JCC u GW4HXO.

Is-sena ta' wara kienu saru wkoll kuntatti ma l-Irlanda wkoll ma' EI6AS u EI6DT. Dan kien fl-aqwa taċ-ċiklu tax-xemx u l-metodu ta' propagazzjon kien permezz ta' riflessjoni mis-saff F2.

Fil-25 ta' Ġunju ta' din is-sena reġgħu saru kuntatti bejn VE9AA fuq 50 MHz u G7CNF fuq 70 MHz. Id-distanza bejniethom kienet ta' 4612 kilometri. Li kien hemm differenti mill-kuntatti ta' qabel huwa li l-metodu ta' propagazzjoni kien b'numru ta' riflessjonijiet minn sporadika waqt li n-numru ta' tbajja tax-xemx huwa l-inqas taċ-ċiklu.

Kien hemm ukoll kuntatti bejn LC0VFH min-Norveġja li kellhom permess speċjali biex jużaw din il-frekwenza bejn it-8 u l-10 ta' Ġunju għal waqt il-laqgħa tal-VHF tat-Tramuntana.

F'dawn it-tliet'ijiem kellhom kuntatti ma' l-Ingliterra (G), Isle of Man (GD), Irlanda tat-Tramuntana (GI), Skozja (GM), Wales (GW), Danimarka (OZ), Irlanda (EI), u Slovenja (S5).

Kien hemm ukoll komunikazzjoni bejn OY1CT mill-gżejjer Faroe u l-Ingliterra u Wales. Stazzjonijet oħra li nstemgħu kienu mill-Greċja (SV), Portugall (CT), Ġibilta' (ZB3) u l-Kroazja (9A)

Għalhekk min kien jaħseb li din il-frekwenza hija tajba biss għal kuntatti lokali kellu żball u meta' xi darba ningħataw peress nużawha m'hemmx dubju li ttik pjaċir daqs frekwenzi oħra.

## Nominattivi ġodda għall-Bosnja u Ħerżegovina

Fuq talba tal-Ministru tat-Komunikazzjoni u Trasport tal-Bosnja u Ħerżegovina biex jinbidlu n-nominattivi, l-ITU laqgħet it-talba u minflok is-serje **T9A – T9Z**, se jibdew jintużaw **E7A – E7Z**. Aktarx li dawn se jidħlu fis-seħħ aktar tard din is-sena.

## Internet bil-ħeffa

Waħda mill-problemi li jikkawżaw ċerti metodi ta' trasmissjoni ta' l-internet hija l-interferenza meta jintużaw frekwenzi tar-radju fuq il-fili tal-kurrent elettriku. Issa fi Franza għandhom proġett fejn qed jużaw il-fibra-ottika għat-trasmissjoni ta' l-internet.

Għalkemm din m'hijiex xi ħaġa ġdida, l-użu tal-fibra-ottika kien meqjuż għali meta mqabbel ma' metodi ta' trasmissjoni oħra. Imma jekk taħsbu li dan is-servizz jiġi għoli ħafna tridu terġgħu taħsbuha.

Servizz ta' **12 Mbs** ġewwa Pariġi jiswa **14-il ewro fix-xahar** u barra l-internet għandek ukoll it-telefonati b'xejn. Pakkett ta' televisjoni, internet u telefon jiswa 30 ewro fix-xahar bil-kaxxa ta' fuq it-televiżjoni mogħtija b'xejn mas-servizz.

Dan għadu m'hu xejn, għaliex żewġ kumpaniji, France Telecom Orange u Free qed jagħmlu sistema tal-fibra-ottika b'ħeffa ta' 100 Mbs.

Meta wieħed iqis il-ħeffa, il-pagi u l-ħlasijiet mitluba għal dawn il-pakketti jara kemm hawn Malta qed nitqaxxru ħajjin mill-provdituri tas-servizz ta' l-internet.

Barra minn dawn il-konsiderazzjonijiet, l-iżvilupp ta' din is-sistema jkompli jnaqqas l-ispejjeż kif ukoll iżid is-servizz billi jħajjar aktar abbonati. Imma l-aħjar riżultat ikun li t-trasmissjoni fuq il-fili ta' l-elettriku titnaqqas u tispiċċa biex b'hekk tispiċċa l-interferenza li din is-sistema ta' trasmissjoni ta' l-internet tikkawża fuq ir-radju.

Din l-informazzjoni tinsab fuq http://news.bbc.co.uk/go/pr/fr/-/2/hi/technology/6936325.stm

## Radd il-ħajr mill-iscouts

Wara li l-MARL ħadet sehem fiċ-ċelebrazzjonijiet ta’ l-għeluq il-100 sena mit-twaqqif tal-moviment ta’ l-iscouts, is-Segretarju tal-MARL irċieva e-mail ta’ radd il-ħajr mingħand l-iscouts li għaddih lill-grupp tal-MARL.

**From:** Ivan Privitera [iprivitera@global.net.mt]
**Sent:** Is-Sibt, 4 ta' Awissu 2007 17:52
**To:** marlegroup
**Subject:** Fw: Well Done

**Attachments:** To_All.doc

Għażiż Ivan
F’isem l-Assoċjazzjoni ta’ l-iScouts ta’ Malta, ic-Chief Scout u l-kumitat organizzattiv, nixtiequ nroddulek ħajr bħala Segretarju tal-MARL u lil dawk id-dilettanti kollha li ħadu sehem fi tlugħ ix-xemx ta’ l-iscouts għal biċċa xogħol magħmula tajjeb.

Inroddulek ħajr u nsellu għalik,

Mark Catania / Joseph Zerafa (NJO)

**Lawrence 9H1AV / 9H9MHR**

# 9H1VC Carolina Windom

Illum għandna artiklu dwar il-Carolina Windom mingħand James, **9H1VC** li nroddulu ħajr ta’ l-artiklu tiegħu. Antenna bħal din intużat regolarment minn James, kif ukoll waqt l-operazzjoni ta’ tifkira tal-100 anniversarju ta’ l-iscouts minn fuq il-Fosos tal-Furjana.

Il-qies ta’ din l-antenna huwa bejn wieħed u ieħor daqs dipol tat-**80 metru** u taħdem fuq il-frekwenzi kollha minn **3.5 Mhz** sat-**28 MHz**, għalkemm fuq il-**21 MHz** trid tuża **ATU** għax l-SWR ikun madwar 3:1. B’hekk din taħdem mingħajr **ATU** fuq **3.5** / **7** / **10** / **14** / **18** / **24** / **28** MHZ direttament u **b’ATU** fuq il-**21 MHz**.

Din ġiet ippruvata wkoll b’analizzatur ta’ l-antenna u James qal li l-SWR kien baxx fuq il-frekwenza minn 3.5 MHz sat-28 MHZ ħlief kif intqal fuq il-21 MHz.





Fil koassjali 50 Ohms kemm tkun teħtieġ

Kif tistgħu taraw, naħa waħda hija twila 45 pied waqt li n-naħa l-oħra hija twila 90 pied. B’kollox tiġi twila 135 pied li huwa daqs dipol tat-80 metru.

**45 pied (13.5 metri)** **Balun 6:1** **90 pied (27.5 metri)**



Fil koassjali 50 Ohms kemm tkun teħtieġ

Din l-antenna tista' tintuża wkoll bħala V maqluba, fejn it-truf jinżlu lejn l-art. Huwa rakkomandat li t-truf li jkunu qrib l-art ikunu għoljin mill-inqas 10 piedi, kemm bħala ħarsien kontra l-vultaġġi għolja li dejjem ikun hemm fit-truf ta' l-antenni ħalli ma jintlaħqux min-nies kif ukoll minħabba l-effiċjenza ta' l-antenna.

Huwa rakkomandat ukoll li meta tintuża bħala V maqluba, l-angolu bejn il-fili ma jkunx inqas minn $120^0$.

**James 9H1VC**

## Mappa tal-Ġappun

Bħal ma ġieli għamilna, illum se nagħtukom mappa ta' pajjiż ieħor, din id-darba tal-Ġappun bid-distretti u n-nominattivi għal partijiet differenti tal-Ġappun ħalli tkunu tafu ma fejn qed titkellmu. Din il-mappa tinsab fuq il-paġna ta' l-internet tal-Japan Amateur Radio League.



**Distrett Kanto Area 1**
**10 Tokjo**
**11 Kanagawa**
**12 Chiba**
**13 Saitama**
**14 Ibaraki**
**15 Tochigi**
**16 Gunma**
**17 Yamanashi**

**Distrett Tokai Area 2**
**18 Shizuoka**
**19 Gifu**
**20 Aichi**
**21 Mie**

**Distrett Kansai Area 3**
**22 Kyoto**
**23 Shiga**
**24 Nara**
**25 Osaka**
**26 Wakayama**
**27 Hyogo**

**Distrett Chukogu Area 4**
**31**
**32**
**33**
**34**
**35**

**Distrett Shikoku Area 5**
**36**
**37**
**37**
**39**

**Distrett Kyushu Area 6**
**40**
**41**
**42**
**43**
**44**
**45**
**46**
**47**

**Distrett Tohoku Area 7**
**02**
**03**
**04**
**05**
**06**
**07**

**Distrett Hokkaido Area 8**
**01**

**Distrett Hokuriku Area 9**
**28**
**29**
**30**

**Distrett Shin'etsu Area 0**
**08**
**09**
**Total 47 Prefettura**
**Tliet gżejjer ta' JD1 ma Tokjo 10**
**Dawn il-prefissi huma assenjati għal Area 1 7K1-7K4, 7L1-7L4, 7M1-7M4, 7N1-7N4**

**Lawrence 9H1AV / 9H9MHR**

## Għall-bejgħ

Transriċevitur HF Yaesu FT901DM, frekwenza diġitali u analoga, modi kollha, riċevitur fuq il-frekwenzi HF kollha, jaħdem fuq 240VAC jew 12 VDC. Speaker intern u mikrofonu inkluż. Talba Lm320. Ċemplu **Tony Camilleri**, **9H1HG**, Tel 21 44 27 32.

## Informazzjoni

Ħafna huma dawk li barra d-delizzju ta' dilettanti tar-radju, għandhom ukoll id-delizzju li jissemmgħu għal stazzjonjiet tax-xandir minn pajjiżi oħra fuq il-mewġ qasir. Hemm oħrajn li għandhom biss dan id-delizzju, waqt li jista' jkun hemm oħrajn li jkunu jridu jafu fejn jistgħu jissemmgħu għal dawn l-istazzjonijiet. Għaldaqstant, illum se nagħtikom ftit informazzjoni fuq il-firxa tal-frekwenzi wżati minn dawn l-stazzjonijiet tax-xandir fuq il-mewġ qasir.

Tinsewx li kull stazzjon partikolari għandu l-frekwenzi tiegħu skond normi u qbil internazzjonali, liema minnhom juża jiddependi fuq liema udjenza jew pajjiż irid jilħaq, il-ħin tax-xandir, l-istaġun, iċ-ċiklu tat-tbajja tax-xemx, is-saħħa tat-trasmettitur, il-post minn fejn jittrasmetti u anki kunsiderazzjonijiet oħra. Tinsewx li frekwenzi partikolari jistgħu jintużaw f'inħawi tad-dinja u ma jistgħux jintuzaw f'partijiet oħra għaliex ikunu allokati għal xi servizzi oħra.

Ikun hemm ukoll stazzjonijiet magħrufin bħala stazzjonjiet pirati li jaqbdu u jittrasmettu fuq frekwenza li jfettlilhom. Għalhekk, min huwa dilettant li jissemma fuq il-mewġ qasir jista' jgħaddi s-siegħat jieħu pjaċir bid-delizzju tiegħu.

Tinsewx li tistgħu tagħmlu antenni għal frekwenzi partikolari u anki direzzjonali, imma l-biċċa 'l kbira jagħmlu fil twil u għoli kemm jista' jkun għall-użu fuq il-frekwenzi kollha.

## Kif inhuma magħrufa

| Metri | Frekwenza |
|---|---|
| 120 metru | 2.300 – 2.498 MHz |
| 90 metru | 3.200 – 3.400 MHz |
| 60 metru | 4.750 – 4.995 MHz |
| 49 metru | 5.950 – 6.250 MHz |
| 41 metru | 7.100 – 7.300 MHz |
| 31 metru | 9.500 – 9.900 MHz |
| 25 metru | 11.650 – 11.975 MHz |
| 22 metru | 13.600 – 13.800 MHz |
| 19-il metru | 15.100 – 15.600 MHz |
| 16-il metru | 17.550 – 17.900 MHz |
| 13-il metru | 21.450 – 21.850 MHz |
| 11-il metru | 25.670 – 26.100 MHz |

Tinsewx li issa l-istazzjonijiet tax-xandir iridu jitilqu minn bejn is-7.1 u 7.2 MHz sas-sena 2009 minħabba li ġiet allokata għad-dilettanti tar-radju. Barra Reġjun 1, id-dilettanti tar-radju għandhom ukoll bejn 7 sa 7.3 MHz u 7 sa 7.2 MHz. Qed issir ukoll ħidma biex bejn 7 u 7.3 MHz terġa' tiġi allokata kollha għad-dilettanti tar-radju kif kienet oriġinarjament.

**Lawrence 9H1AV / 9H9MHR**

## 9H1ES fuq l-Etna

Dawn huma ritratti ta' Fortunato meta mar jitkellem fuq l-10 GHz minn fuq l-Etna f'Awissu, 2007



Hawnhekk jidher Fortunato bl-apparat tiegħu ta' l-10 GHz li kien qiegħed juża biss ħorn bħala antenna.

Fortunato kellu miegħu ukoll sistema ta' GPS biex ikun jaf eżatt fejn qiegħed.

Kien qiegħed juża wkoll frekwenza ta' 144.39 MHz ħalli jkun jista' jiġi koordinat kollox



Hawnhekk jidher l-apparat użat minn Fortunato aktar mill-viċin.

Innutaw ukoll li anki fuq il-144 MHz kull ma kien qiegħed juża Fortunato kienet biss antenna vertikali mqabbda ma' l-apparat.

Irridu niftakru li Fortunato kien qiegħed fil-għoli u għalhekk kellu vantaġġ tajjeb.



Hawnhekk għandna ritratt ieħor meħud minn angolu ftit differenti.

Hawnhekk Fortunato jidher li reġa' sab saqajgħ (ara l-ewwel ritratt)

Il-kuntatti li saru fuq l-10.368200 GHz fuq l-SSB u s-saħħa kienet ta' 200 miliwatts. Fortunato irnexxilu jkellem lil **9H1FM Richard**, **9H1FX Noel**, **9H1GB Mansweto**, **9H1VW Joe**.

Nifirħu lil Fortunato u nħeġġu lid-dilettanti tar-radju li jgħidulna jekk ikunu għamlu xi ħaġa.

**Lawrence 9H1AV / 9H9MHR**

## BBQ

**Se nagħmlu BBQ fiċ-Ċentru tal-MARL nhar is-Sibt 29 ta' Settembru mit-7.00 ta' filgħaxija 'l quddiem.**



**L-ikel huwa laħam jew ħut flimkien ma' tazza inbid jew soft drink u deserta. L-ikel tat-tfal se jkun hamburger + salad. Min jieħu laħam se jkollu biċċiet ta' tiġieġ, ċanga u majjal. Min jieħu ħut se jkollu wkoll biċċiet ta' ħut differenti.**



**Il-membri se jirċievu ittra bid-dettalji. Booking u l-ħlas bil-quddiem. Kbar Lm4 u sa 2 tfal sa 12-il sena b'xejn. Min irid jiġi għandu javża lil George 9H1AT jew lil Maria 9H1BG jew lil Joseph Aquilina 9H5AJ sa nhar it-Tlieta 25 ta' Settembru 2007 ħalli ma jiddiżappuntax ruħu.**

**Ejjew u ġibu l-familja u l-ħbieb tagħkom u ħudu pjaċir.**